DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojp-05-03-81 Pages: 699-707

Oriental Journal of Philology



ORIENTAL JOURNAL OF PHILOLOGY

journal homepage:
http://www.supportscience.uz/index.php/ojp/about



# INTERPRETATION OF PARTICIPLE FORMS IN "AL-MUFASSAL" AND OTHER ARABIC GRAMMER WORKS

***Fotima A. Erimmatova***
*Teaching Assistant*
*Department of Arabic Language Translation Theory and Practice Uzbekistan State University of World Languages Uzbekistan*
*E-mail: fotimaerimmatova907@gmail.com*
*Uzbekistan, Tashkent*

*Zuhra A. Erimmatova*
*Teaching Assistant*
*Department of Arabic Language Translation Theory and Practice Uzbekistan State University of World Languages Uzbekistan*
*Email: zuhraerimmatova@gmail.com*
*Uzbekistan, Tashkent*

## ABOUT ARTICLE

**Key words:** "al-Mufassal", active voice, passive voice, masdar, participle, tense, nahw, verbal forms.

**Received:** 06.03.25
**Accepted:** 08.03.25
**Published:** 10.03.25

**Abstract:** This article illuminates the topic of participles in Arabic from both morphological and syntactic perspectives. It presents the opinions of specialists in the field, including past scholars, medieval, and contemporary grammarians, along with supporting evidence. Information is provided on how these words, which are considered verbal forms, function and what patterns they follow. Cases where words in the masdar form are also used in the sense of participles are explained.

## "AL-MUFASSAL" VA BOSHQA ARAB TILI GRAMMATIKA ASARLARIDA SIFATDOSH SHAKLLARINING TALQINI

***Fotima A. Erimmatova***
*O'qituvchi-assistant*
*Arab tili tarjima nazariyasi va amaliyoti kafedrasi*
*O'zbekiston davlat jahon tillar universiteti*
*E-mail: fotimaerimmatova907@gmail.com*
*O'zbekiston, Toshkent*

***Zuhra A. Erimmatova***
*O'qituvchi-assistent*
*Arab tili tarjima nazariyasi va amaliyoti kafedrasi*
*O'zbekiston davlat jahon tillar universiteti*
*Email: zuhraerimmatova@gmail.com*
*O'zbekiston, Toshkent*

**MAQOLA HAQIDA**

**Kalit so'zlar:** "al-Mufassal", aniq nisbat, majhhul nisbat, masdar, sifatdosh, zamon, nahv, fe'l vazifadosh shakllari.

**Annotatsiya:** Mazkur maqolada arab tilidagi sifatdoshlar mavzusi morfologik hamda sintaktik aspektda yoritib beriladi. Ushbu mavzuda soha mutaxassislaridan, oldingi ulamolar, o'rta asr hamda zamonaviy nahvsunoslar fikrlari va ularga dalillar keltirilib o'tiladi. Fe'lning vazifadosh shakllaridan sanaluvchi bu so'zlar qanday holatda amal qilishi, qanday qoliplar bilan hosil bo'lishi haqida ma'lumotlar keltirilgan. Ba'zan masdar qolipida turgan so'zlar sifatdoshlar ma'nosida ham qo'llanilish holatlari izohlangan.

## ИНТЕРПРЕТАЦИЯ ПРИЧАСТНЫХ ПРИЧАСТНЫХ ФОРМ В «АЛЬ-МУФАССАЛЕ» И ДРУГИХ ПРОИЗВЕДЕНИЯХ ПО ГРАММАТИКЕ АРАБСКОГО ЯЗЫКА

***Фотима А. Эримматова***
*Преподаватель-ассистент*
*Кафедра теории и практики перевода арабского языка*
*Узбекский государственный университет мировых языков Узбекистан*
*E-mail: fotimaerimmatova907@gmail.com*
*Узбекистан, Ташкент*

***Зухра А. Эримматова***
*Преподаватель-ассистент*
*Кафедра теории и практики перевода арабского языка*
*Узбекский государственный университет мировых языков Узбекистан*
*Email: zuhraerimmatova@gmail.com*
*Узбекистан, Ташкент*

**О СТАТЬЕ**

**Ключевые слова:** "аль-Муфассал", действительный залог, страдательный залог, масдар, причастие, время, нахв, глагольные формы.

**Аннотация:** В данной статье тема причастий в арабском языке освещается в морфологическом и синтаксическом аспектах. По данной теме приводятся мнения специалистов в данной области, прежних ученых, средневековых и современных нахвоведов и их доказательства. Приводится информация о том, в каких случаях эти слова, относящиеся к глагольным формам, действуют и с какими формами образуются. Объясняются случаи, когда

слова в форме масдар также используются в значении причастий.

**Kirish.** Sifatdoshlar fe’lning funksional shakllaridan biri bo’lib sifatlar kabi predmetning yoki shaxsning belgisini ko’rsatishga xoslangan. Shu xususiyati sabab siftatdosh deb yuritiladi. Arab tilida sifatdoshlar ikkita turli bo’lib, aniq va majhul nisbat sifatdoshlaridir. Aniq nisbat sifatdoshi fe’ldan hosil bo‘luvchi so‘z bo‘lib, ish-harakat bajaruvchisini ifodalaydi. Aniq nisbat sifatdoshi so‘z vaznida, harflarining soni, tuzilishi jihatidan fe’lga o‘xshash bo‘lgani uchun fe’lning vazifasini bajara olishiga sabablardan biri sifatida nahvshunos olim Zujajiy qayd etib ketgan. Aniq nisbat sifatdoshi o‘tgan, hozirgi va kelasi zamonni ham bildirib keladi. Maxmud Zamaxshariy esa bu nisbat sifatdoshi hozirgi zamon bilan ma’no jihatdan bog‘liq ekanligini ta’kidlaydi.

“Tafsiri-l-kabir” asarida aniq nisbat sifatdoshi to‘g‘risida : « Aniq nisbat sifatdoshi ko‘pgina o‘rinlarda o’tgan zamon fe’liga nisbatan gapning egasida ish-harakatni voqe’ bo‘lishi sobitligini bildiradi. Aytiladiki:
فلان شرب الخمر – فلان شارب الخمر، فلان نفذ أمره-فلان نافذ الأمر kabi misollarda fe’lning ish-harakati sobit bo‘lishi tushunilmaydi, aniq nisbat bilan ifodalangan gapda esa bu aks etadi » (Ar-Roziy, 1981, t.29, b. 25).

Tadqiqotning usullari. Mazkur maqola arab tili gramatikasi mazvulari ichida ahamiyatga ega muhim mavzulardan hisoblanadi. Shu bois, bu mavzuni batafsil yoritish maqsadida qiyosiy-tarixiy, qiyosiy-tipologik kompleks tarzda tahlil qilish metodlari orqali bir qancha oldinggi asr va o‘rta asr nahvshunoslarning yozgan asarlariga murojaat qilindi. Shu bilan bir qatorda zamonaviy olimlarning bu boradagi fikrlari e’tibordan chetda qoldirilmadi. Arab tilida sifatdoshlar fe’ldan hosil bo‘luvchi so‘z bo‘lib, ish-harakat bajaruvchisi yoki bajarilgan ish-harakat nomini ifodalashi, aniq nisbat sifatdoshi o‘tgan, hozirgi va kelasi zamonlarni bildirib kelishi, yasalishi hamda keltirilgan fikrlarga mo‘tabar manbalardan dalillar keltirildi.

**Natijalar.** Alloma Maxmud Zamaxshariy aniq nisbat sifatdosh hozirgi zamon bilan ma’no jihatdan bog’liq ekanligini ta’kidlaydi (Abu al-Qasim Mahmud, 2003, p.222). Shayx Abdul Qohir Jurjoniy bu nisbat sifatdoshi o’timli va o’timsiz fe’llardan yasalishini keltirib o’tgan (Jurjoniy, 2011, b. 27). Zamonaviy nahvshunos olim Mustafo G’alayiniy esa aniqlik maylida turgan fe’llardan hosil bo’lishini, o’zi aniqlab kelayotgan aniqlanmishga voqe’ bo’luvchi ma’noni ma’lum muddatga dalolat qilishi haqida asarida tavsiflab keladi مُجْتَهِدٌ va كَاتِبٌ kabi (Abu al-Baqa Ya'ish, 2001, p. 78).

**Muhokama.** Aniq nisbat sifatodoshlari morfologik jihatdan yasalish yo’llariga kelsak, aniq nisbat sifatdoshi fe’lning barcha boblaridan hosil bo’ladi. Uch o‘zakli ziyoda harflardan xoli undoshga ega fe’llardan quyidagicha yasaladi:

Bu vaznga ega fe'llardan فاعل qolipidan shakllanadi, misol uchun:

شرب - (ichdi) kabi barcha harflari sog'lom fe'llardan شارب(ichuvchi) sifatdoshlar tarkibida morfologik o'zgarish kuzatilmaydi.

- Ikkinchi o'zak undoshi barobarida illatli harf bo'lgan (ajvaf) fe'llardan hosil qilinganda, قال (aytdi) fe'lidan قائل (aytuvchi) so'zi hosil bo'ldi. Illatli harf hamzaga almashadi, bu hodisa nahvda qalb hodisasi deyiladi.

- Uchinchi o'zak undoshi barobarida illatli harf bo'lgan (noqis) fe'l قضى (hukm qildi) dan قاضٍ (hukm qiluvchi, qozi) aniq nisbati yasalaganda, oxirgi illat harfi tushirilib yuboriladi. Ushbu tushirib yuborilgan harfdan evaz sifatida tanvin kiradi. Bosh va qaratqich kelishigida esa kasra alomati bilan turadi, misol uchun: في الدار قاضٍ عادلٌ – Hovlida odil qozi bor, سَلَّمْتُ عَلى قَاضٍ عادلٍ – Odil qoziga salom berdim. Tushirib yuborilgan illatli harf ikkita holatda, izofada va tushum kelishigida qaytadi;

- Ikkilangan o'zakdan tarkib topgan fe'l مدَّ (cho'zmoq) bo'lsa, aniq nisbat sifatdoshi qolipiga solinganda, idg'om ochilmaydi, shu holati مادٌّ (cho'zuvchi) saqlanib qoladi.

Juda kam holatda aniq nisbat sifatdoshi majhul nisbat sifatdoshi ma'nosida kelishi mumkin, misol sifatida Alloh taoloning Qoria surasi 7-oyatida:

{ فَهُوَ فِي عِيشَةٍ رَاضِيَةٍ } Bas, u rozilik hayotidadir.

Ya'ni aniq nisbatdagi sifatdosh bilan majhul nisbati عِيِيشة مرضية murod qilingan.

Ziyoda harfdan tashkil topgan uch o'zakli fe'llardan bu nisbatni hosil qilishda, hozirgi-kelasi zamon fe'li يفعل qolipidagi birinchi hozir-kelasi zamonni bildiruvchi harf o'rniga dommalik mimni va oxirgi harfdan oldingisi (ع barobaridagisi) ning harakatini kasraga almashtirish orqali yasaladi. Masalan: أخرج - يخرج (chiqarmoq) fe'lidan مُخرِجٌ (chiquvchi) so'zi hosil bo'ldi.

Yuqorida aniq nisbat sifatdoshining morfologik xususiyatlari sanab o'tildi. Fe'llardan yasalgan bu so'zning sintaktik xususiyati to'g'risida nahvshunos olim Ibn Hishom Ansoriy fe'lning vazifasini bajarishi uchun ba'zi shartlar mavjudligini keltiradi. Ulardan biri aniq nisbat sifatdoshi qolipida kelayotgan so'z aniq holatda bo'lsa hech qanday shartlarsiz mustaqil holda fe'l vazifasini bajarib kela oladi (Ibn Hisom, 1990, p. 352). Misol uchun: جاء الضارب زيدا أمس – kecha Zaydni urgan kishi keldi.

Misoldagi جاء fe'li o'tgan zamonda, الضارب so'zidagi aniqlik artikli الذي ma'nosida kelgan. Ya'ni ضرب fe'li zamirida yashiringan olmosh هو bo'lib, ish-harakat bajaruvchisidir. زيدا so'zi esa fe'lni vazifasiga binoan to'ldiruvchi hisoblanadi.

Agar aniq nisbat sifatdoshi aniqlik artiklisiz kelsa, ikkita shart bilan fe'lning funksiyasini bajaradi. Birinchisi, u hozirgi yoki kelasi zamonga ishora qiluvchi ma'noda bo'lishi lozim qilinadi. Bir tomondan Kisoiy, Hishom va Ibn Madoning o'tgan zamon ma'nosini anglatsa ham

amal qilishi mumkinligi haqida Ibn Jinniy asarida qayd qilib o‘tgan. Bunga Alloh taoloning Kahf surasi 18-oyatidan dalil sifatida keltirishadi:

{وَكَلْبُهُمْ بَاسِطٌ ذِرَاعَيْه } Itlari esa, ostonoda old oyoqlarini cho‘zib yotur.

Ibn Hishom Ansoriy mulohazasiga ko‘ra, mazkur jumladan hozirgi zamon anglanayotganini, jumla avvalida kelayotgan و esa واو الحال dir. Chunki undan oldingi oyatda Alloh taolo nomidan نُقَلِّبُهُمْ so‘zi vorid bo‘ldi, vaholanki bu so‘z ham hozirgi-kelasi zamonda turibdi, قَلَّبْناهم o‘tgan zamondagi so‘zi emas.

Ikkinchi sharti, inkor, so‘roq gapda ishlatilishi va kesim vazifasida aniqlanmish yoki aniq nisbat sifatdoshi hol vazifalaridan birida kelishi lozim. Misol sifatida, هل عارِفٌ أخوك قدر الإنصاف؟ - Akangiz insof qadrini bilguvchimi? Ushbu so’roq gapda عارِفٌ sifatdoshi xuddi fe’l kabi o’zidan keyingi ismni bosh kelishikda, undan keyingi so’zni tushum kelishigida boshqarmoqda.

خالدٌ مُسَافِرٌ أبُوهُ – Xolid uning otasi musofirdir. Mazkur misolda kesim vazifasida turgan aniqlanmishdir. أبُوهُso’zi esa gapda sifat bo’lib aniqlab kelmoqda, bu esa arab tili grammatikasida ikkita turli (نعت حقيقي و نعت سببي) sifatlardan نعت سببي ga mansubdir.

يخطب علي رافعا صوته – Aliy ovozini ko’tarib xitob qilayabdi. Ushbu misolda aniq nisbat sifatdoshi رافعا hol bo’lib, o’zidan keyingi so’zni tushum kelishigida keltirmoqda.

“معانى النحو” asarida doktor Samirroiy ham aniq nisbat sifatdoshi xuddi fe’lini vazifasini bajarib, o‘zidan keyingi so‘zni tushum kelishigida keltirishi uchun ikkita shart topilishi lozimligi keltirib o‘tilgan. Birinchisi, inkor yoki so‘roq gap tarkibida kelishi, ikkinchi esa, hozirgi-kelasi zamonga ishora qilishi. Mana shu o‘rinlardagina o‘zidan keyingi so‘zni tushum kelishigida keltiradi (1999, b. 349).

Aniq nisbat sifatdoshlari ikkilik va to’g’ri yoki siniq ko’plik son kategoriyalarida ishlatilsa ham birlik holatida bajargan amallarni bajara oladi. Bunga oyati karimadan misol sifatida:

{ وَٱلذَّٰكِرِينَ ٱللَّهَ كَثِيرًا } Allohni ko’p zikr qiluvchilar (Ahzob, 35-oyat).

Mazkur oyati karimada aniq nisbat sifatdoshi ٱلذَّٰكِرِين muzakkar ko’plik shaklda bo’lib, undan keyin kelgan so’zni fe’l kabi tushum kelishigida boshqarmoqda.

Aniq nisbat sifatdoshi ال aniqlik artikli bilan kelsa, barcha hollarda fe’lning vazifasini bajaradi, هو المكرم أخاك أمس و غدا – U akangni kecha ikrom qiluvchi edi, ertaga ikrom qiluvchidir.

Namoyon bo‘ladiki, aniq nisbat sifatdoshi vaznida kelayotgan so‘z noaniq holatda tursa, o‘zidan keyingi so‘zni tushum kelishigida keltirishi uchun ma’no jihatidan hozirgi yoki kelasi zamonga dalolat qilishi lozim. أنا مكرمٌ أخاك - akangni hurmat, ikrom qilaman, gapidan hozirgi zamon yoki kelasi zamon ma’nosi tushuniladi. Agar ikrom qilishlik o‘tgan zamonda bo‘lganida, aniq nisbat sifatdoshi o‘zidan keyingi so‘z bilan izofa holatida birikadi, quyidagi holatida أنا مكرمُ أخِيك bo‘ladi.

Yuqoridagilarga qo'shimcha tarzda, aniq nisbat sifatdoshi o'zidan keyingi so'z bilan izofa hosil qilsa, bunda aniq nisbat sifatdoshi mudof, uning ta'siridagi so'z mudof ilayhi o'rnida bo'lsa, bu mudof ilayhiga boshqa so'z ergashib kelganda ikkita holat joiz bo'ladi. Birinchi, ergashib kelgan so'zni mudof ilayhining kelishigiga ergashtirgan holda qaratqichda yoki ikkinchi holatga ko'ra, gapda aslida egallagan o'rni (aniq nisbat o'zining to'ldiruvchisi bilan izofa holatda birikgani)ga qarab tushum kelishigida o'qish mumkin. Bunga misol, هـذا مـدرسُ النحـو و البيـان gapidagi البيان ergashuvchi so'zini kelishigini ikki xil qaratqichda yoki tushum kelishigida o'qish mumkin bo'ladi. Yana bitta misol, أنت مُعِين العَـاجزِ المسـكِين – sen miskin ojizlarga yordam beruvchisan. Gapida aniq nisbat sifatdoshiga ergashuvchi المسكِين so'zida yuqorida keltirilgan sabaga ko'ra ikki xil holatda o'qish mumkin, qaratqich yoki tushum kelishigda.

"الكتاب" asarida esa "Bu aniq nisbat sifatdoshi hozirgi kelasi zamon fe'lining funksiyasini ma'noda va tushum kelishikda keltirishlikda bir xil amal qiladi. Noaniq holatda kelgan aniq nisbat sifatdoshi hozirgi-kelasi zamonda turgan fe'lni vazifasini amalda va ma'noda bajarib kelishiga هذا ضاربٌ زيدا غدا bu xuddi هذا يضرب زيدا gapi bilan bir xil ma'noni bildiradi, ya'ni ish-harakat sodir bo'lishi kelasi zamonni nazarda tutilmoqda" (Sibavayi, 1992, b. 82).

"كتـاب الجمل" asarida "Aniq nisbat sifatdoshi o'tgan zamon ma'nosida qo'llanilsa, izofa holatida o'zidan keying so'z bilan boshqa oddiy so'zlar kabi birikadi. Misol uchun, هذا ضاربُ زيدٍ أمس، هـذا شـاتم أخيـك أمس shunga o'xshash misollar ko'p. O'tgan zamon ma'nosida aniq nisbat sifatdoshidan keying so'zni izofa holatda emas, tushum kelishigida هذا ضاربٌ زيدا أمس kabi gapda turishi Kufa hamda Basra maktabi namoyondalari nazdida mumkin emas. Faqat Kisoiy qarashiga ko'ra bu holat kuzatilishi mumkin.

Yana bir qarash mavjudki, aniq nisbat sifatdoshi o'zidan keyingi so'z bilan izofa holatda turib, hozirgi-kelasi zamonga dalolat qiladi: هذا ضاربُ زيدٍ غدا " (Zajjojiy, 1926, p. 52).

"المفصل في صناعة الإعراب" asarida "Aniq nisbat sifatdoshi fe'lning vazifasi bajarishi uchun ma'no hozirgi va kelasi zamonga dalolat qilishi shart qilinadi va bu o'rinda tushum kelishigida keltira oladi. O'tgan zamon uchun izofa holatda birikadi.

"Mufassal" sohibi Zamaxshariy aniq nisbat sifatdoshi fe'ldan, asldan chiqgan ikkilamchi (فرع) bo'lgani sabab bir nechta narsada fe'lga nisbatan zaif deb hisoblanishi haqida ma'lumot beradi:

- aniq nisbat sifatdoshi yuqorida sanab o'tilgan ba'zi shartlar topilsagina fe'lning funksiyalarini bajarib kelishi mumkin. Fe'l esa hech qanday shartlarsiz bajaradi;

- aniq nisbat sifatdoshi hozirgi va kelasi zamonni bildirib kelsa fe'lning vazifasini amalga oshiradi (Abu al-Baqa Ya'ish, 2001, p. 84).

Sifatdoshlardan ikkinchi tur majhul nisbat sifatdoshi haqida quyida batafsil to'xtalib o'tiladi.

Majhul nisbat sifatdoshi – ish-harakat uning ustida amalga oshirilganligini bildiradi. Bu nisbat sifatdoshi o‘zgarmas ya’ni arab grammatikasida جامد fe’llardan yasalmaydi. Barcha fe’llik xususiyatlarga ega o‘timli fe’llardan va o‘timsiz fe’llardan ham yasaladi. Uch o‘zakli fe’llardan مفعول qolipidan yasaladi. Uch o‘zakka ziyoda qilingan fe’llardan esa, hozirgi-kelasi zamon prefiksi hisoblanuvchi arab grammatikasida حرف المضارعة deb nomlanuvchi qo’shimchasini dammali mimga o’zgartirishlik va oxirgi harfdan oldingi harfni fathaga o‘zgartishdan hosil bo’ladi. Misol uchun, استيقظ (uyg’otmoq) fe’lidan مستيقَظ (bedor bo‘lingan) majhul nisbati hosil bo‘ladi. Sintaktik jihatdan fe’lning amalini bajarishi uchun yuqorida aytilgan shartlar majhul nisbat sifatdoshiga ham taalluqlidir. Ya’ni majhul nisbat sifatdoshi aniqlik artikli bilan kelsa fe’lning vazifasini hech qanday shartlarsiz bajara oladi. Misol sifatida, أنت الموهبُ جائزةً – Sen mukofot berilgansan.

Misolda kelgan أنت so‘zi gapda ega (mubtado) dir, الموهبُ so‘zidagi aniqlik artikli الذي ma’nosidagi nisbiy olmosh bo‘lib, mahjul nisbatdagi fe’lning vazifasida turibdi. Bu fe’lning zamirida ish-harakat bajaruvchisining vazifadosh, o‘rindoshi هو olmoshi (نائب الفاعل) sanaladi. Undan keyin kelayotgan so‘z esa, to‘ldiruvchidir. Majhul nisbatdagi fe’l va ish-harakat bajaruvchi vazifadosh shaklidan iborat olmosh الذي nisbat olmoshining tarkibiga bog’liq bo‘lgan jumla, bir butun gap holida gapda bosh kelishik o‘rnidagi kesimdir.

Majhul nisbat sifatdoshi yasalishidagi morfologik o’zgarishlar esa uch o’zakka ziyoda qilingan, ichi bo’sh fe’llar (أجوف) da illatli harfi و bo’lsa, o’zining harakati oldingisiga o’tadi. Agar illatli harfi ي bo’lsa harakati tushirib yuboriladi va o’zidan oldingisiga mos bo’lishi uchun kasrali qilinadi. Banu Tamim qabilasi lug’atida illatli harfi ي bo’lsa, مفعول qolipiga moslashtirganda و ni saqlab majhul nisbat hosil qilishi kuzatilgan, misol uchun : مَبْيُوعٌ، مَخْيُوطٌ، مَدْيُونٌ kabi (Mustafo G‘alayiniy, 2010, p.183).

Uch o’zakli yetishmovchi (ناقص) fe’llardan, uchinchi harfi barobarida asli ي bo’lib keyin ا alifga o’zgargan yoki ي bo’lsa, misol uchun: رَضِي، نَهى، طوى kabi fe’llar مفعول qolipidan – مَرْضُويٌ مَنْهُويٌ – مَطْوُويٌ hosil bo’ladi. Qolipdagi و harfi ي ga qalb qilinadi, natijada مَرْضُيِيٌ – مَنْهُيِيٌ – مَطْوُيِيٌ yuzaga keladi. Ikkita bir xil harf yonma-yon kelsa, biri ikkinchisi tarkibiga kirishi (إضغام) deyiladi va undan oldingi harf harakati kasra qilinadi: مَرْضِيٌّ – مَنْهِيٌّ - مَطْوِيٌّ

Aniq nisbat sifatdoshi bilan majhul nisbat sifatdoshi bir xil bo‘lib qolgan o‘rinlar kuzatiladi. Ularning ma’nolari kontekst orqali ajratiladi. Qaysi bir ma’noda qo’llanilayotgani, matndan kelib chiqadi, ular quyidagi tartibda:

1. إنفعل fe’l bobining ikkita bir xil harf kelgan shaklida إنحل (tarqadi) aniq va majhul nisbat sifatdoshlari منحَلّ (tarqaluvchi, tarqalgan) hosil bo‘ladi.

2. إفتعل fe’l bobining o‘zakning ikkinchi undoshi illatli bo‘lsa, إختار fe’lidan مختار (tanlovchi, tanlangan) shakli hosil bo‘ladi.

3. فاعل، تفاعل، إفعل،إفعال fe'l bobiga mansub حاد (dushmanlik qilmoq) fe'lidan aniq va majhul nisbati محاد (dushmanlik qiluvchi, dushmanlik qilingan )shaklida bir xil qolipda yasaladi (Akmalxonov, 2020, p. 77).

Majhul nisbat sifatdoshi ham aniq nisbat sifatdoshi kabi o'zidan oldingi bo'lakga bog'liq holda, hozirgi va kelasi zamonga ishora qilgandagina fe'lni vazifalarini amalga oshiradi.

Demak, uch o'zak undosh harflaridan tarkib topgan fe'llardan aniq va majhul nisbat sifatdoshlari yasalish qolipi ma'lumdir. Uch o'zak undosh tarkibiga ziyoda harflar kirishidan hosil bo'lgan so'zlar har xil qoliplardan yasaladi. Ahamiyatga molik tarafi esa, aniq va majhul nisbat sifatdoshlari qolipi mushtarak holda qay bir ma'no nazarda tutilayotgani kontekstdan ma'lum bo'ladi.

Majhul nisbat sifatdoshiga asosiy qolip vazni bo'lgan مفعول ga o'rindosh bir nechta vaznlar Mustafo G'alayiniy (2010) "Jami'u -d- durusi-l-arobiyya" asarida keltiriladi:

1) فَعِيلٌ vazni. Bu holat simoiy ya'ni eshitish orqali yetib kelgan bo'lib, shundayligicha qabul qilinadi boshqalarga qiyos qilinmaydi. Qiyos orqali boshqa fe'llarga ham qo'llanishi mumkin, agarda fe'l ish-harakat bajaruvchisini ifodalaydigan فاعل qolipiga to'g'ri keladigan, orttirma daraja manosini ifodalashga xizmat qiluvchi (صفة مشبهة) ning فعيل vazniga mos tushadigan fe'llardan hisoblanmasa. Misol uchun:

قتل (o'ldirmoq) fe'lini yuqoridagi vaznga solib ko'rilsa natijada قتِيل bo'lib, ko'p o'ldiruvchi, qotil ma'nosida emas, balki o'ldirilgan ma'nosidadir. Yana bitta misol keltiramiz, سلب (tortib olmoq, o'g'irlamoq) fe'lini yuqoridag vaznga solinsa سليب bu so'zning ma'nosi o'g'ri emas, tortib olingan, o'g'irlangan narsa, ma'nosi hosil bo'ladi.

2) فِعْلٌ vaznida birinchi o'zak undosh kasra[i] va ikkinchi o'zak undoshi sukunli holatdagi so'zlar ham majhul nisbat sifatdoshini ifodalaydi. Misol uchun:

ذَبَحَ (so'ymoq, bo'g'izlamoq) fe'lidan ذِبْحٌ qurbonlikka atalgan ma'nosi;

طَحَنَ ( tuymoq, talqon qilmoq) fe'lidan طِحْنٌ un ma'nosi;

طَرَحَ (barvaqt tug'moq) fe'lidan طِرْحٌ chala tushgan bola majhul nisbat sifatdoshi ma'nosini anglatadi.

3) فَعَلٌ vaznida birinchi va ikinchi o'zak undoshlari har ikkalasi fatha[a] bo'lgan qolip asosida ham yasaladi. Misol o'laroq:

قَنَصَ (ovalamoq) fe'lidan قَنَصٌ ovlangan qo'y go'shti, o'lja ma'nosi

عَدَدَ )sanamoq, hisoblamoq) fe'lidan عَدَدٌ hisoblangan ma'nosi

سَلَبَ (tortib olmoq, mahrum qilmoq) fe'lidan سَلَبٌ bosqinchilik yo'li bilan o'zlashtirilgan narsa, o'lja ma'nosi

جَلَبَ (olib kelmoq, import qilmoq) fe'lidan جَلَبٌ olib kelingan tovar ma'nosidadir.

4) فُعْلَةٌ vaznida kelgan majhul nisbat sifatdoshlariga misol quyidagicha:

أكل) yemoq) fe’lidan أَكْلَةٌ yeyiladigan narsa, taom

مَضَغَ (chaynamoq) fe’lidan مُضْغَةٌ chaynalayotgan bo‘lak, go‘sht, taom bo‘lagi

طَعِمَ (yemoq, ovqatlanmoq) fe’lidan طُعْمَةٌ ovqat, yemish ma’nosida

Bu vazlar yuqorida aytib o‘tilganidek, qiyosiy bo‘lib, ular ozchilikni tashkil qiladi. Muzakkar va muannas jins uchun bu ko‘rinish bir xildir.

**Xulosa.** Xulosa sifatida aytish mumkinki, yuqorida bayon qilinganidek, kufaliklar maktabi namoyondalari qo‘llab quvvatlovchi so‘z yasalishida fe’l birlamchi degan qarashiga muvofiq, fe’ldan hosil bo’luvchi sifatdoshlar ham fe’lining vazifasini amalga oshirishi o‘rganib chiqildi. Bunda sifatdoshda ma’lum shartlar topilishi lozimligi aniqlandi. Ba’zi fe’l boblaridan aniq va majhul nisbat qolipi bir xil ekanligi, majhul nisbat sifatdoshi boshqa qolip shakllariga ega ekanligi aniqlandi va misollar bilan yoritildi.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro`yxati:**


1. Akmalxonov, A.A. (2020) Issues of grammar and usage in the work "Miftah al-'ulum" Sakkokiyning “Miftahu-l-ulum” asarida nahv va sarf masalalari: Filol. fanl…. falsafa dok. diss., Toshkent, 150 p.
2. Uvatov, U. (1991) Abu-l-Qasim Mahmud az-Zamakhshari. Delicate Expressions. Abu-l-Qosim Mahmud az-Zamaxshariy. Nozik iboralar. Toshkent: Kamalak, 140 p.
3. al-Zamakhshari, Abu al-Qasim Mahmud ibn Umar (2003). Al-Mufassal fi Ilm al-Arabiyya. Edited by Dr. Fakhr Saleh Qadara. Amman: Dar Ammar.
4. al-Mawsili, Abu al-Baqa Ya'ish ibn Ali ibn Ya'ish (2001). Explanation of al-Mufassal fi Sina'at al-I'rab by Zamakhshari. Sharh al-Mufassal fi sina’a al-I’rab liz-Zamakhshari. Part Four. Beirut, Lebanon: Dar al-Kutub al-Ilmiyyah
5. Ibn Qanbar, Abi Bishr Omar and Ibn Uthman (1992). The Book of Sibawayh. Al-Kitab. Part Three. Cairo: Al-Khanji Library.
6. Al-Samarra'I, Fadhel Saleh (1971). Grammatical and Linguistic Studies in Al-Zamakhshari. Ad-dirasat an-nahviyya va-l-lughaviyya fiz-Zamaxshari. Publisher: Al-Irshad Press.
7. Al-Ghalayini, Mustafa. (1993). Compendium of Arabic Lessons. Majmu’a durus al-lughatil Arabiyya. Beirut: Maktaba asriyya.